DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631985 Pages: 373-379




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# O‘ZBEKISTONDA INKLYUZIV TA’LIM RIVOJIDA SIFATLI O‘QITISHNING ASOSIY TAMOYILLARI

***Nilufar Niyozova***
*Toshkent Tibbiyot Akademiyasi,*
*Ijtimoiy fanlar kafedrasi,*
*dotsent, f.f.n.*
*nilufar.niyozova@bk.ru*

**Kalit so‘z:** ta'lim, qonun, sifat, samaradorlik, inklyuziv, sog‘lom, tamoyil, barkamol, pedagogika, hujjat.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada inklyuziv ta'limning mazmun-mohiyati, uni rivojlantirishning asosiy tamoyillari, o‘ziga xos tasnifi berilgan. Respublikamizda ta'lim olish huquqi, xususan inklyuziv ta'limni shakllantirish maqsadi va rivojlantirish borasida qabul qilingan me'yoriy hujjatlar, olib borilayotgan islohotlar, bu islohotlarning amalga tatbiq etilishi, muammo va yechimlari, shuningdek bugungi davr pedagogikasida aks etishi, uning takomilidagi innovatsiyalar mazmuni, sifatli ta'limni rivojlantirish inklyuziv ta'lim mezonlarini ilmiy-pedagogik nuqtai nazardan ko‘rsatish va tahlil etishdan iborat. Barkamol avlod tarbiyasi, millat genofondi masalasida inklyuziv ta'limga davlat siyosati darajasida e'tibor berilayotganligini asoslash. Sog‘lom bolalar singari inklyuziv ta'lim oluvchilarga yaratilayotgan imkoniyalar, berilayotgan imtiyozlarni tavsiflash, nogironligi bor shaxslarning jamiyatda to‘laqonli a'zosi bo‘lishida bu ta'lim shaklining muhim ahamiyatga ega ekanligini ta'kilashdir.

# BASIC PRINCIPLES OF QUALITY TEACHING IN THE DEVELOPMENT OF INCLUSIVE EDUCATION IN UZBEKISTAN

**Key words:** education, law, quality, efficiency, inclusive, healthy, principle, harmonious advanced generation, pedagogy, document.

**Abstract:** This article presents the essence of inclusive education, the basic principles of its development and a specific classification. The right to education in our republic,in particular, the adopted regulations regarding the goals and development of inclusive education, ongoing reforms, the implementation of these reforms, problems and solutions, as well as their reflection in modern pedagogy, the

content of innovation in its improvement, the criteria for inclusive education for development the quality of education consists in displaying and analyzing from a scientific and pedagogical point of view. To substantiate the fact that attention is paid to inclusive education at the level of state policy in the matter of raising the perfect generation, the gene pool of the nation. It is important to describe the opportunities and benefits provided to students of inclusive education as healthy children and emphasize the importance of this form of education in turning people with disabilities into full members of society

## ОСНОВНЫЕ ПРИНЦИПЫ КАЧЕСТВЕННОГО ПРЕПОДАВАНИЯ В РАЗВИТИИ ИНКЛЮЗИВНОГО ОБРАЗОВАНИЯ В УЗБЕКИСТАНЕ

**Ключевое слово:** образование, право, качество, эффективность, инклюзивный, здоровый, принцип, гармоничного развитого поколения, педагогика, документ.

**Аннотация:** В данной статье представлена сущность инклюзивного образования, основные принципы его развития и конкретная классификация. Право на образование в нашей республике, в частности, принятые нормативные документы относительно целей и развития инклюзивного образования, проводимые реформы, реализация этих реформ, проблемы и решения, а также их отражение в современной педагогике, содержание инновации в его совершенствовании, критерии инклюзивного образования для развития качества образования состоят в показе и анализе с научно-педагогической точки зрения. Обосновать тот факт, что инклюзивному образованию уделяется внимание на уровне государственной политики в вопросе воспитания совершенного поколения, генофонда нации. Важно описать возможности и преимущества, предоставляемые учащимся инклюзивного образования, как здоровым детям, и подчеркнуть важность этой формы образования в превращении людей с инвалидностью в полноправных членов общества.

Har bir davlatning istiqboli va salohiyati jamiyat a'zolarining intellektual yetukligi bilan namoyon bo‘ladi. Shiddat bilan rivojlanayotgan hozirgi davrda ta'lim shakllariga alohida e'tibor qaratish va takomillashtirish mamlakat kelajagini har qanday jihatdan ta'minlashning asosi hisoblanadi. Albatta, bu asoslar barcha sohalar qatori ta'lim tizimining modernizatsion yangilanishi va izchilligi bilan uzviy bog‘liq. Ta'lim olish insonning kelajakka intilish, yangilik yaratish, kasb kori bilan shug‘ullanish, o‘z imkoniyatlarini to‘la ro‘yobga chiqarish, qolaversa,

yashash barqarorligi hamda  ma'naviy dunyosi o‘zgarishlarini belgilab beradigan muhim mezon hisoblanib, doimo  ilmiy-pedagogik tadqiqotlar  mavzusi bo‘lib kelgan. Zero, har qanday tarixiy davrda inson kapitalini kuchaytirish, ayniqsa, imkoniyati cheklangan yoshlarning ijtimoiy turmush sharoitini yaxshilash davlatlar siyosatining ustuvor yo‘nalishi bo‘lib, bunda zamonaviy innovatsiyalar va inklyuziv ta'limga xos asoslarni o‘rganish o‘z dolzarbligiga ega:

**Birinchidan,** so‘nggi  yillarida  ta'lim tizimini takomillashtirish, bu borada qonuniy-huquqiy hujjatlarni qabul qilish sa'y-harakatlarida muhim o‘zgarishlar amalga oshmoqda. Umuman, sifatli ta'limni amalga oshirish  davlat siyosati darajasiga ko‘tarilganligi xususan, inklyuzim ta'lim shaklining  metodologik, innovatsion mezonlarini o‘rganish va o‘rgatish davr talab masala bo‘lmoqda.

**Ikkinchidan,** yoshlar orasidagi imkoniyati cheklangan qatlamning bilim olishi, qolaversa ularning intellektual salohiyati yuksalishi bu boradagi ta'lim tizimi hamda shaklining innovatsion o‘zgarishi bilan bevosita bog‘liq bo‘lganligidan, uni rivojlantirishning dolzarb muammolarini o‘rganish, tahlil qilish va yechimini topish muhim amaliy hamda pedagogik ahamiyatga ega.

**Uchinchidan,** inklyuziv ta'lim shaklining asosiy gumanistik mazmuni nafat ta'limni sifatli yo‘lga qo‘yish, balki bu ta'lim shakli a'zolarining salomatligini mustahkamlash, jamiyatning muhim bir a'zosi ekanligini his qilishiga munosib hissa qo‘shish, shuningdek, ularning imkoniyatlarini ro‘yobga chiqarish bo‘lib, bu jarayonlarni ilmiy-pedagogik, innovatsion nuqtai nazardan transformatsion o‘rganish muhimdir.

**To‘rtinchidan,** jamiyat taraqqiyotining hozirgi bosqichida barcha uchun ta'lim olishni tashkil qilish, uning samaradorligiga erishish, munosabatlar tengligini ta'minlash davlatlarning eng dolzarb ijtimoiy masalasiga aylandi. Ayniqsa, “Alohida ta'lim ehtiyojlari bo‘lgan bolalarni kamsitish, ularga salbiy muomalada bo‘lishning oldini olishga qaratilgan chora-tadbirlarni amalga oshirish” [1]munosabatlar tizimidagi undan-da muhim e'tiborga molik.

Tabiiyki mustaqillikka erishgan har bir xalq o‘z taraqqiyot yo‘lini belgilaydi, yangi jamiyat va davlat bunyod etishning o‘ziga xos andozasini ishlab

chiqishga harakat qiladi. Milliy xususiyatlar va an'analarni inobatga olgan holda Yangi O‘zbekistonni barpo etish, inson qadrini ulug‘lashga asoslangan davlat siyosatining aniq prinsiplarini va yo‘nalishlarini belgilab oldi.

Yangi O‘zbekiston qiyofasi ta'lim sohasidagi ijobiy o‘zgarishlar, barcha birdek ta'lim olish imkoniyatlarini yanada rivojlantirish bilan tavsiflanadi. Xususan nogironligi bo‘lgan bolalarni o‘qitishda yangicha yondashuv va innovatsiyalarni qo‘llash bu boradagi istiqbol maqsadlarni takomillashtirishga xizmat qiladi.

Albatta, har bir sohani modernitsaziya qilish shunga doir qonuniy-huquqiy hujjatlar orqali amalga oshiriladi. Jahon davlatlari qatori mamlakatimizda bola huquqlarini himoya qilish Inson huquqlari umumjahon deklaratsiyasi va Bola huquqlari to‘g‘risidagi konvensiya bilan mustahkamlab qo‘yilgan. Sog‘lom bolalar bilan bir qatorda u yoki bu alohida ehtiyojlari bor bolalarning o‘qishini ularning noyob hamda yashiringan imkoniyatlari uchun mos inklyuziv ta'limni tashkil etish maqsadida yangilangan xuquqiy me'yorlar ishlab chiqildi [2.B.325].

Aynan inklyuziv ta'limni rivojlantirish 2020 yil 23 sentyabrda qabul qilingan “Ta'lim to‘g‘risida”gi O‘zbekiston Respublikasi Qonunida ta'lim shakli sifatida ilk marta e'tirof etilgani yurtimizda nogironligi mavjud yosh avlodga e'tibor, ularning ta'lim olish imkoniyatini kengaytirish, ijtimoiy qo‘llab quvvatlashning yaqqol ifodasi bo‘ldi. Qonunning 20-moddasi “Inklyuziv ta'lim” bo‘lib, unda “Inklyuziv ta'lim alohida ta'lim ehtiyojlari va individual imkoniyatlarning xilma-xilligini hisobga olgan holda barcha ta'lim oluvchilar uchun ta'lim tashkilotlarida ta'lim olishga bo‘lgan teng imkoniyatlarni ta'minlashga qaratilgan. Jismoniy, aqliy, sensor (sezgi) yoki ruhiy nuqsonlari bo‘lgan bolalar (shaxslar) uchun ta'lim tashkilotlarida inklyuziv ta'lim tashkil etiladi” deb qayd etilgan[3].

Shuningdek, 2020 yil 13 oktyabrda qabul qilingan “Alohida ta'lim ehtiyojlari bo‘lgan bolalarga ta'lim-tarbiya berish tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Prezident qarorida 2020–2025 yillarda xalq ta'limi tizimida inklyuziv ta'limni rivojlantirish konsepsiyasini amalga oshirish bo‘yicha “yo‘l xaritasi” hamda Alohida ta'lim ehtiyojlari bo‘lgan bolalar ta'limini 2025 yilgacha rivojlantirishning maqsadli parametrlari tasdiqlandi [4.B.325].

Ma'lumotlarga qaraganda, ayni paytda respublikamiz bo‘yicha jismoniy yoki ruhiy rivojlanishida nuqsoni bo‘lgan bolalar uchun jami 86 ta ixtisoslashtirilgan maktab va maktab-internatlarda 21,2 ming nafar, 21 ta sanatoriy turidagi maktab-internatlarda 6,1 ming nafar o‘quvchilar ta'lim-tarbiya oladi. Shuningdek, uzoq muddat davolanishga muhtoj bo‘lgan 13,3 ming nafar o‘quvchilar uyda yakka tartibda o‘qitiladi[5.B.325].Bu sa'y-harakatlar ham mamlakatimizda inklyuziv ta'lim takomilidagi muhim sifatlarni belgilaydi. Ayniqsa, inklyuziv ta'limga e'tiborda “Zamin” xalqaro jamoat fondining alohida o‘rni va hissasi bo‘layotganligi ta'kidlash joiz.

Yana bir muhim jihatlardan biri Yangi O‘zbekiston taraqqiyot strategiyasining 66-maqsadida “... nogironligi bo‘lgan shaxslarning jamiyat ijtimoiy-iqtisodiy hayotiga jalb qilinishi va faol ishtirokini ta'minlovchi inklyuziv ta'lim va ishga joylashtirish tizimini takomillashtirish” belgilangan [6].

Sifatli ta'limga erishish mazmunida inklyuziv ta'lim imkoniyatlarini o‘rganishb uning maqsadi va vazifalarini tushunish, anglash bilan bog‘liq bo‘lib, bu inson ongida pedagogik madaniyatini shakllantirish, nogironligi bo‘lgan yoshlardagi yaratuvchanlik qobiliyatini rag‘batlantirish, inklyuziv tarzda o‘qitishda pedagogik kreativlikni yuksaltirish, sohaga xos muammolarni bartaraf etishda ko‘maklashish, umuman, intellektual faollikda ko‘rinadi. Intellektual faollik - inson ma'naviy-madaniy saviyasining muhim ko‘rsatkichidir. Shu faollik tufayli shaxs o‘z kasbiga doir bilimlarni egallaydi, xususan pedagogik tartib-qoidalarni, normalarini o‘rganib, unga rioya qila boshlaydi. Bizningcha, intellektual salohiyat faollikni shakllantirishda analitik fikr yuritish, sog‘lom bolalar singari hayotga teran qarayotgan alohida ta'lim ehtiyojlari bo‘lgan avlodning ta'limiga xos muammolarni bartaraf etish, ta'lim va tarbiya uyg‘unligini tushunish kabi jarayonlar ilmiyligini ta'minlab beradi.

Umuman, “sifatli ta'lim”, “inklyuziv ta'lim” tushunchasi, uning mazmun - mohiyati fandagi dolzarb masalalardan biri. Shu nuqtai nazardan inklyuziv ta'lim shaklida zamonaviy mexanizmini yaratish, uning sifatini ta'minlashda malakali tizim zaruratini namoyon qilmoqda. Inklyuziv ta'lim borasida olib borilayotgan

islohotlarning maqsadi ham - bu ta'lim shaklini tubdan isloh qilish, uni muammoli tizimga tushib qolmaslik choralarini ko‘rish, yanada takomillashtirish prinsiplarini aniqlash biz fikr yuritayotgan sifatli ta'lim infratuzilmasining zaruriy mexanizmi ekanligini ijtimoiy, qolaversa siyosiy dasturamal deb bilishdir. Zero, “Biz o‘z oldimizga O‘zbekistonni rivojlangan mamlakatga aylantirishni maqsad qilib qo‘ygan ekanmiz, bunga faqat jadal islohotlar, ilm-ma'rifat va innovatsiya orqali erisha olamiz. …Ayni paytda islohotchi bo‘lib maydonga chiqadigan, strategik fikr yuritadigan, bilimli va malakali yangi avlod kadrlarini tarbiyalashimiz zarur. Shu boisdan ham bog‘chadan boshlab oliy o‘quv yurtigacha – ta'limning barcha bo‘g‘inlarini izchil isloh qilmoqdamiz” [7.B.23].

Inklyuziv ta'lim-tarbiya jarayonlariga zamonaviy pedagogik texnologiyalar va innovatsiyalarni joriy etish, eng avvalo, pedagogik munosabatlarni insonparvarlashtirish va demokratizatsiyalashni talab qiladi. Bunday munosabatlarni tashkil etmasdan turib olib borilgan har qanday amaliy ish kutilgan samarani bermaydi.

Yuqoridagi fikr-mulohazalarga tayanib, maqolamizga quyidagi umumlashti-ruvchi xulosani berish mumkin:

**birinchidan,** inklyuziv ta'lim-tarbiya jarayonlariga innovatsiyalarni keng jalb qilishni funksional tizimlashtirish sifatli ta'limni amalga oshirish imkoniyatlarini namoyon etadi;

**ikkinchidan,** inklyuziv ta'lim shaklida jahon tajribalari asoslarini o‘rganish va bilish bu tizimdagi pedagoglar, murabbiylar, barcha mas'ullarning kasbiy salohiyatini namoyon etish takomilidagi muhim substansional jihatlarni ochib beradi;

**uchinchidan,** inklyuziv ta'lim asoslarini zamonaviy pedagogik va innovatsion, qonuniy-huquqiy nuqtai nazaridan yanada ko‘proq o‘rganish va uni hayotga tatbiq etishni kuchaytirish sog‘lom fikrlaydigan avlod ravnaqidagi belgilovchilik ahamiyatini kasb etadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

[1]. Алоҳида таълим эҳтиёжлари бўлган болалар учун инклюзив таълим жорий этилади. https://www.norma.uz/ qonunchilikda yangiliklar.
[2]. Ўтаев Ғ.Ғ. Инклюзив таълимни ривожлантиришда мавжуд муаммолар ва уларнинг ечимлари. Орзуларга ҳамоҳанг ҳаёт (профессор Д.Т.Норқулов 70 йиллигига бағишланган мақолалар тўплами).Т.:Fan ziyosi, 2022. – 339 б.
[3]. Ўзбекистон Республикаси Қонуни Таълим тўғрисида. 2020 йил 23 сентябрь. Lex.uz.
[4]. 2022-2026 йилларга мўлжалланган Янги Ўзбекистоннинг тараққиёт стратегияси. Lex.uz.
[5]. Мирзиёев Ш.М. Янги Ўзбекистон стратегияси. Т.: Ўзбекистон, 2021.- 457 б.